# ХИТОЙДАГИ ИСЛОҲОТЛАР ДАВРИДА АДИБА ВАН АНЬИ (王安忆) ИЖОДИ

***НАЗИРОВА ШУКРИЯ***
ORCID: 0000-0002-8145-9918
*филология фанлари бўйича фалсафа доктори (PhD), ТДШУ*

***Аннотация.*** *Мазкур мақола гендер ва ижод ўртасидаги ички боғлиқлик, аёллар ижоди ва аёллар адабиёти концепцияси 80-йилларнинг ўрталарига келибгина илгари сурила бошланиши ва бунинг асосий сабаби эса, айрим адибалар ўзларининг асарларида аёллар масаласини кўтариб чиқиб, аёллар нуқтаи назарини ифодалай бошлангани ҳақидадир. Айнан шу йилларда «аёллар адабиёти» ўзи мавжудми деган масалага аёл ижодкорларнинг ўзлари томонидан ҳам қарама-қарши ёндашувлар кузатилди. Баъзи адибалар «аёллар адабиёти» йўналиши мавжудлигини инкор этмаган ҳолда, ўзларини гендер мансублик жиҳатига урғу беришларини истамадилар. «Аёллар адабиётига» мансублик гўёки уларнинг ижодий қобилиятига менсимай, паст назар билан қарашга олиб келади. Аммо замонавий ғарб феминизмининг адабиётга кириб келиши, аёл ёзувчиларнинг ижодий тажрибасининг тобора ортиб бориши, адабий доираларнинг аёллар адабиёти концепциясига бўлган муносабатни тубдан ўзгаришига олиб келди. «Ўқимишли ёшлар» тоифасига кирувчи аёл ижодкорларнинг машҳур вакили Ван Аньи (王安忆)дир. Адиба 80-90-йилларда сермаҳсул ижод қилган.*

***Таянч сўз ва иборалар:*** *аёллар адабиёти, Хитой, Ван Аньи ижоди,ислоҳотлар адабиёти, ўқимишли ёшлар.*

***Аннотация.*** *Данная статья посвящается вопросам внутренней связи между гендером и творчеством. Понятие женского творчества и женской литературы начали продвигать только в середине 80-х годов. Основная причина в том, что некоторые писатели стали поднимать женские проблемы и выражать женские взгляды в своих работах. Именно в эти годы сами писательницы неоднозначно подходили к вопросу о существовании «женской литературы». Некоторые писательницы не хотели подчеркивать свою гендерную идентичность, отрицая при этом существование направления «женской литературы». Поскольку принадлежность к «женской литературе» ведет к преуменьшению их творческих способностей. Но проникновение в литературу современного западного феминизма, возрастающий творческий опыт писательниц привели к радикальному изменению отношения литературных кругов к понятию женской литературы. Представительницей второй группы, т.е. «образованной молодежи», является известная писательница Ван Аньи.*

***Опорные слова и выражения:*** *женская литература, Китай, творчество Ван Аньи, реформы, образованная молодежь.*

***Abstract.*** *This article is devoted to the internal connection between gender and creativity, the concept of women's creativity and women's literature began to be promoted only in the midle of 1980s. The main reason is that some writers began to raise women's issues and express women's views in their work. It was during these years that the writers themselves had an ambiguous approach to the question of the existence of "women's literature". Some writers did not want to emphasize their gender identity, while denying the existence of the direction of "women's literature". Belonging to "women's literature" leads to contempt for their creative abilities. But the penetration of modern Western feminism into the literature, the growing creative experience of women writers led to a radical change in the attitude of literary circles to the concept of women's literature. The representative of the second group, i.e. "educated youth" is the famous writer Wang Anyi.*

***Keywords and expressions:*** *women's literature, China, Wang Anyi's work, reforms, educated youth.*

Хитой адабиёти тарихида 80-90-йиллар аёллар адабиётининг юқори даражада ривож топганлиги билан характерланади. 80-йиллардаги адабий жараёнларда ўша даврда таъсис этилган журналларнинг ҳам аҳамияти катта эди. Шундай нашрлардан бири «Бугун» (1978 йил 23 декабрда Пекинда таъсис этилган) журнали бўлиб, унда Ши Чжи, Ман Кэ, Бэй Дао, Ян Ли

бошқа кўплаб ижодкорларнинг асарлари чоп этилган. Журналда асосан «янги бадиий оқим»га мансуб ёш шоирлар ижодига эътибор кучли эди. Журнал қошида «Адабий альманах» нашрининг йўлга қўйилиши адиблар ва шоирлар ижодининг халқ орасида оммалашувига кенг имконият берди. Лекин тез орада журнал тазйиққа учраб ёпилди. Шоирлар орасида аёллар деярли учрамайди. Аёллар кўпроқ насрда ижод қилганликлари кузатилади.

80-йилларнинг ўрталари ва охирларида «адабиётни у ифодалайдиган илк тушунчасига қайтиш» кенг тарқалган талқинлардан бири бўлди. Бу ўз навбатида рўй бераётган жараёнларда адабиётнинг маънавий соҳадаги ролини оширади. Шунингдек, қайсидир маънода маърифий соҳадан узоқлашаётганини намойиш этиб, адабиётда кўтарилаётган мавзулар кўп қиррали характер касб этарди. Уларда адабиётдан ижтимоий жавобгарликни олиб ташлаш, «инсон ҳаётига аралашиш» шиорига шубҳа билан қараш, ижтимоий ва сиёсий мавзуларни илгари сураётган асарларни танқид қилиш, адабий услуб ва шаклларга кўпроқ эътибор бериш тамойиллари кузатилди. Айнан шу даврда «шеърият шеърият учун» деган ғоя туғилди, тил ва янгича баён усули имкониятларини ўрганаётган авангард наср ривож топди. Натижада шеърият ва насрда «шахсий ижод» тушунчаси пайдо бўлди, шоир ва ёзувчилар орасида йирик ижтимоий-сиёсий мавзулардан узоқлашиш, воз кечиш ҳолатлари кузатилди.

Таъкидлаш жоизки, «70-йилларнинг охиридан 80-йилларнинг ўрталарига қадар мамлакат чуқур маданий трансформацияни бошидан кечирди ва аёл ижодкорлар бу маданий ва лингвистик трансформацияда фаол иштирок этдилар»[1].

Бадиий насрга аёл ижодкорларнинг катта оқимининг кириб келиши 80- йилларнинг маданий феномени сифатида қаралади. Бу йилларда ЧэньХэнджа, Бин Син, Люй Ин, Лин Шухуа, Бай Вэй, Ло Шу, Дин Лин, Су Сюэлинлар бу оқимнинг асосий кучи эди. Адабиётда аёллар номларининг кўпайиши, энг аввало, аёлларнинг эркинликка чиқиши масаласи ижтимоий муаммо сифатида кун тартибига қўйиши билан боғлиқ. Асосий таркибни зиёлилар ташкил этган ислоҳотчилар аёлларни ҳар томонлама қўллаб қувватладилар. Бу ўринда эътибор қаратиши керак бўлган муҳим бир жиҳат мавжуд. 80-йилларнинг бошларида адабиётга кириб келган адибалар махсус гендер гуруҳ сифатида шаклланмаган эди. Хитойлик танқидчилар, китобхонлар ва адибаларнинг ўзлари ҳам аёл ва эркак ёзувчилар ўртасида фарқ бўлиши керак эмас деб ҳисоблаганлар. Зеро, эркак ва аёл ёзувчилар «чандиқлар адабиёти», «илдизларни излаш» ва бошқа йўналишларда бирдек фаол бўлдилар. Гендер ва ижод ўртасидаги ички боғлиқлик, аёллар ижоди ва аёллар адабиёти концепцияси 80-йилларнинг ўрталарига келибгина илгари сурила бошланди. Бунинг асосий сабаби эса, айрим адибалар ўзларинингасарларида аёллар масаласини кўтариб чиқиб, аёллар нуқтаи назарини ифодалай бошладилар[2]. Айнан шу йилларда «аёллар адабиёти» ўзи мавжудми деган масалага аёл ижодкорларнинг ўзлари томонидан ҳам қарама-қарши ёндашувлар кузатилди. Баъзи адибалар «аёллар адабиёти» йўналиши мавжудлигини инкор этмаган ҳолда, ўзларини гендер мансублик жиҳатига урғу беришларини истамадилар. «Аёллар адабиётига» мансублик гўёки уларнинг ижодий қобилиятига менсимай, паст назар билан қарашга олиб келади. Аммо замонавий ғарб феминизмининг адабиётга кириб келиши, аёл ёзувчиларнинг ижодий тажрибасининг тобора ортиб бориши, адабий доираларнинг аёллар адабиёти концепциясига бўлган муносабатни тубдан ўзгаришига олиб келди.

[1] Istoriya sovremennoy kitayskoy literaturi. – Moskva, 2016. -S.347.

[2] Li Jiyun «Ochishenie chelovecheskoy dushi». Pekin, «Sianlian», 1984; U Dayin. “Besedi o jenskoy proze novoy epochi»/ «Sovremennaya literaturnie veaniya», Lanzhou, 1983, №4; «Jenskiy mir I jenskaya literatura»//Pekin, «Literaturnaya kritika», 1986, №1.

Хун Цзичен ёшлар нуқтаи назаридан аёл ижодкорлар икки тоифани ташкил этишини таъкидлайди[1]:

Биринчи тоифага 50-60-йиллар ва ундан олдинроқ адабиёт саҳнасига кириб келганлар (Ян Цзян, Вэй Цзюньи, Цзун Пу, Чжэн Мин, Хун Цзунин) ваМаданий инқилобдан кейин ўз фаолиятини намоён қилган ўрта ёшдаги адибалар (Чжан Цзе, Чэн Жун, Дай Цин, Лин Ли, Хо Да, Дай Хоуин, Хан Ин, Чэн Найшан) киради.

Иккинчи тоифани «ўқимишли ёшлар» га кирувчи аёл ижодкорлар (ВанАньи, Чжу Линь, Тие Нинг, Сюй Сяобин, Лю Сола, Ди Юнмин, Шу Тин, Чжан Канкан, Цан Сюэ)лар ташкил этади. Булар, асосан, XX асрнинг 50 йилларида туғилган бўлиб, маданий инқилоб даврида «қишлоқ ҳудудларига юборилган»лар эди.

Иккинчи тоифа, яъни «ўқимишли ёшлар» тоифасига кирувчи аёл ижодкорларнинг машҳур вакили Ван Аньи (王安忆)дир. Адиба 80-90-йилларда сермаҳсул ижод қилган. Бежиз синолог олим Д.В.Львов Ван Аньи ижоди «хитой реалистик насрига қимматли ҳисса қўшган»[2] дея баҳоламайди. Ван Аньи ижодига хос энгмуҳим жиҳати шуки, воқеаликни ўта аниқ тасвирлашга уринишидир. Шунингдек, адиба содир бўлаётган воқеаларни ўз дунёқараши призмасидан ўтказади ва уларга ўз баҳосини беради. Адиба ижодига хос энг яна бир муҳим жиҳати, у услубий изланишдан тўхтамайди, доимий янгиликка интилади. Унинг баъзи асарлари автобиографик хусусият касб этади. Хусусан, ёш қизалоқнинг ҳасрат ва орзу умидлари тасвирланган «Вэн Вэн» ҳикоялар туркумида бош қаҳрамон Вэн Вэн адибанинг прототипидир. Агарбу ҳикояларда беғубор ва ишонувчан қизалоқ образи яратилган бўлса, асардан асарга ўтган сари бу манзара ўзгара боради. Энди унинг қаҳрамони ўқимишли ўсмирга айланади «Поезд манзилга етиб келди» (《乘火车旅行》),зиддиятли фикрларга эга бўла бошлайди «Орқа чироқлар» (《街灯底下》), иқтисодий ўсиш ва инқирозлар даврида чуқур ижтимоий ҳолатларни бошидан кечиради.

Унинг «Сяобао қишлоғи» (《小鲍庄》) ва «Далючжуан қўрғони» (《大劉庄》) қиссалари «илдизларни излаш» йўналишида яратилган бадиий жиҳатданюксак техникага эга асарлардан ҳисобланади. «Сяобао қишлоғи» асарида адибамеҳнатдан қадди букилган, табиат ҳодисалари қаршисида ожиз ва қўрқувда яшайдиган оддий инсонлар ҳаётини қаламга олади. Шу билан бирга бу қишлоққадимий анъаналарга содиқ, инсоний қадриятлар ўз қимматини йўқотмаган бирмаскан сифатида тасвирланади. Бу кичик оламда, ер юзининг бошқажойларидаги каби барча кундалик ташвишлари билан бирга, ҳақиқий, зиддиятларга тўлиқ ҳаёт қайнайди. Адиба Сяобао қишлоғи образининг тўлақонли, яхлит манзарасини шакллантиришда қишлоқ табиати, деҳқонларнингўзаро ҳазиломуз суҳбатлари, улар маиший ҳаётининг ўта натуралистик баёнидан унумли фойдаланади.

1986 йилга келиб адиба ижодида тамомила янги мавзулар талқини кузатилади. «Тоғамнинг тарихи» (《叔叔的故事》), «Ғамгин Тинч океани» (《伤心太平洋》), «Хақиқат ва уйдирмалар» (《纪实与虚构》) номлиасарларида эса ўз шахсий тажрибасининг баёни инсон борлиғига маданият вабошқа омилларнинг таъсири, эътиқод ва идеалларга муносабат, ўтиш даври жамиятдаги иккиланишлар, эркаклар ва аёллар ўртасидаги зиддиятлар ҳақидагиўй-фикр ва хулосалари ўз аксини топади.

---

[1] Istoriya sovremennoy kitayskoy literaturi. – Moskva, 2016. -C.348.

[2] Lvov D.V. Jizn I tvorchestvo sovremennoy kitayskoy pisatelnici Van An'i. – Sankt Peterburg,2007. (avtoref. diss. na sois. kan.fil.n.) - C.201.

Адибанинг «Хао хола ва жаноб Ли» (《好婆和李同志》) ҳикоясикундалик маиший турмуш воқеалари билан бошланади. Ҳикояда Хао хола, ўртоқ Ли, Цзенлар оиласи орқали қайнона, қайнота, келин ва ўғил муносабатлари акс этади. Аёлларнинг кундалик юмушлари, пишир-куйдирлардан иборат жараёнлар ўта ҳаққоний баён этилади. Аммо ҳикояда бу маиший турмуш манзаралари замирида инсонларнинг дунёқараши, мафкуравийэътиқоди масалаларига ҳам ишора қилинади. Масалан, «ўртоқ» Ли социалистик тузум ғоясини илгари сурган сиёсатчи Лениннинг кийимига ўхшаш уст-бош кийиб юради. Бу кичик детал унинг дунёқарашини пайқаб олишига имкон беради. Шунингдек, адиба қўшниларнинг «ғийбатлари» акс этган диалогларни бериш орқали ўртоқ Лининг Шаньдундаги камбағал оиладан чиққанлиги, аёл бўлишига қарамасдан ҳарбий хизмат ўтаганлиги, моддий қийинчилик гирдобида яшаганлиги ҳақидаги қаҳрамон ҳаёти билан боғлиқ фактлардан ўқувчини хабардор қилади. Ҳикояда номи тилга олинадиган иккинчи бу Цзенлар оиласи бўлиб, Лининг оиласига қарама-қарши ўлароқ улар ўзига тўқ, бой хонадон аъзолари. Адиба унинг яшаш шароити, боғи, ҳовлиси ва уйдаги жиҳозлар таърифини келтириш орқали унинг моддий жиҳатдан анча бойэканлигига ишора қилади. Ҳикояда адиба деталлар, аниқроғи, жиҳоз ва атроф-муҳит тасвири орқали ўша давр жамиятдаги ижтимоий тенгсизликнинг ҳаққоний манзарасини ўқувчи кўз олдида гавдалантира олган.

«听到的人就知道，他们原先住在叫作曾家花园的地方。可是大多数人并不知道曾家花园是个什么特别的地方。少数有阅历的人才知道，曾家是上海滩有名有姓的人家，是个买办，一次大战当中，依靠了租界的力量，发了起来，盖有一栋法国式的花园洋房。内有可容数百人开「派对」的大厅。花园里有喷水池，池中间立了一尊沐浴裸女的大理石雕像，据说是从法国千里迢迢运来的»[1].

«*Кимдир эшитган бўлса, билади, улар (Цзен оиласи –Ш.Н.) Зенг боғи деб аталмиш жойда истиқомат қиладилар. Кўпчилик бу боғ қанчалик муҳим аҳамият касб этишини билмайди. Лекин камсонли одамлар биладики, Цзен оиласи Шанхайдаги номи машҳур оилалардан бири бўлиб, Биринчи Жаҳон уруши пайтида ўз нуфузидан фойдаланиб француз услубидаги боғ ва уйни қуриб олган. Юзлаб одам базм ўтказса бўладиган зали ҳам бор. Боғда фаввора ҳам бўлиб, ҳовуз ўртасида яланғоч аёлнинг мармар ҳайкали ўрнатилган. Айтишларича, уни Франциядан олиб келишган*».

Ҳикояда қайсидир маънода хитойликларнинг таомлари, уларнингистеъмолидаги ўзига хосликлар, кийиниш маданияти билан боғлиқжиҳатлари ҳақида ҳам фактлар келтирилади. Лекин ҳар бир детал, қаҳрамонларнинг суҳбатларида даврнинг тарихий колорити, одамларнинг маиший турмуши ҳолати сезилади:

«人们知道李同志是歌剧院的一名歌唱演员。不过，看歌剧是这个城市里极少数人的事情。人们喜欢看电影，听戏曲，大多数的人并不知道歌剧有什么意思。这个城市又很大，互相不通音信。所以，人们也就不很知道李同志在歌剧院里所担任的角色是什么了»[2].

«*Ўртоқ Ли опера театрида қўшиқ куйлашини одамлар биларди. Аммо, бу шаҳарда жуда камчилик опера томошасига боради. Одамларга фильм томоша қилиш кўпроқ ёқади. Кўпчилик одамлар опера қанчалик қизиқарли эканлигини тушунмайдилар ҳам. Шаҳар катта*

---

[1]Wen Gong Tuan（Wang AnYi suo zhe xiao shuo tuan）(王安忆所著小说团）：《Hao po he Li tongzhi》《好婆和李同志》.-wenhua yishu chubanshi 文化艺术 出版社, 2001 年, 页数 350, 200 页

[2]Wen Gong Tuan（Wang AnYi suo zhe xiao shuo tuan）文工团（王安忆所著小说团）：《Hao po he Li tongzhi》《好婆和李同志》.-文化艺术 出版社, 2001 年, 页数 350, 210 页

*бўлганидан одамлар бир бирибилан кўп ҳам мулоқот қилмайдилар. Шунинг учун одамлар ўртоқ Ли опера театрида қанчалик катта роль ўйнашини билмайдилар».*

Ҳикоядаги воқеалар ривожи Лининг операда секин-аста муваффақиятларга эришишини, хорижий сафарларга чиқа бошлагани ҳақида айтилади. Хао хола унинг олдинги, яъни Шандундаги ва янги, Шанхайдаги ҳаётини солиштирар экан, Лининг қанчалик ўзгарганини эътироф этади:

«好婆竟认不出昔日那个梳小辫穿列宁装的李同志了。她不由百感交集：　上海将人改变得多么厉害啊！什么样的人到了上海都彻头彻尾地变个样。上海虽说不再是昔日的上海，可是它的威力还在，上海还在。而她好婆却变得有些像个局外人了，这其间究竟发生了些什么事情呢？»

«*Хао хола сочлари иккита қилиб ўрилган ва «Ленин» костюмидаги эски ўртоғи Лини таний олмади. У кулгули туйғулардан ўзини тўхтата олмасди: Қудратли Шанхай қанчалик одамларни ўзгартириб юборди-я! Шанхайга келганларнинг барчаси буткул ўзгарадилар. Ваҳоланки, Шанхай ҳам энди бурунги Шанхай эмас... Хао хола ўзини бегоналашгандек ҳис қилди...* »

Ли образи орқали шаҳар ҳаёти инсонларнинг онги, маданиятига қанчалик кучли таъсир кўрсатиши очиб берилди.

Хулоса қилиб шуни таъкидлаш жоизки, XX асрнинг 80-йилларида адабиёт майдонида бир вақтнинг ўзида учта: катта, ўрта ва ёш авлод ёзувчи ва шоирлари ижод қилдилар. Катта ва ўрта авлод мамлакат яқин ўтмишининг, тарихининг бевосита иштирокчилари, улар «маданий инқилоб» оқибатларини ўз бошларидан ўтказган ижодкорлар авлоди бўлиб, айнан уларнинг фаолияти туфайли «илдизларни излаш» адабиёти равнақ топди. XX асрнинг 80-йиллари адабиётга аёл ижодкорларнинг катта гуруҳи кириб келди. Натижада бу жараён «маданий феномен» сифатида қабул қилинди. Булар орасида Чжан Цзе, Лин Ли, Ван Аньи, Чжу Линь, Тие Нинг, Сюй Сяобин, Лю Сола, Цан Сюэлар бор эди. Бу аёлларнинг ижоди нафақат «аёллар адабиёти»нинг сифат ўзгаришига сабаб бўлди, балки, умуман, 80- йиллар адабиёти тарихининг ажралмас, узвий қисмига айланди.